# IQTISODIYOTNI MOBIL TIZIMLAR ORQALI AVTOMATLASHTIRISH YO'LLARI

**Salimboyev Bobur Rustam o'g'li**
Toshkent davlat iqtisodiyot universiteti
"Moliya va moliyaviy texnologiyalari"
yo'nalishi talabasi
bobursalimboyev0@gmail.com

**Annotasiya.** Mazkur ishda raqamli texnologiyalar asosida iqtisodiyotni rivojlantirish bosqichlari va ularning afzalliklari keltirib o'tilgan. Ijtimoiy–iqtisodiy jarayonlarni avtomatlashtirish orqali boshqarish, shu jumladan, qishloq xo'jalik mahsulotlari oldi- sotdisini avtomatlashtirish algoritmlari keltirilgan.

**Kalit so'zlar:** raqamli texnologiya, raqamli iqtisodiyot, mobil tizimlar, avtomatlashtirish, axborot texnologiyalari.

**Kirish.** Hozirgi globallashuv sharoitida iqtisodiy jarayonlar, jad'al sur'atlar bilan o'sib borish bilan bir qatorda axborot texnologiyalari ham yuqori darajada rivojlanib bormoqda. Axborot texnologiyalari yordamida ijtimoiy-iqtisodiy va moliyaviy munosabatlarning ochiqligini hamda aholiga ko'rsatilayotgan xizmatlar sifatini, tezligini va qulayligini ta'minlash imkoniyati yaratiladi. Hozirgi vaqtda iqtisodiyotni tezkor rivojlanishi albatta axborot texnologiyalarisiz tasavvur qilib bo'lmaydi.

**Adabiyotlar tahlili.** Shuning uchun bugungi kunda aholiga sifatli xizmatlar ko'rsatish uchun, yangi O'zbekiston sharoitida barcha ijtimoiy – iqtisodiy jarayonlarni raqamli texnologiyalar yordamida hal etish dolzarb masala hisoblanadi. Darhaqiqat, ko'plab rivojlangan mamlakatlarda raqamli iqtisodiyot va raqamli texnologiyalar bu mamalakatlarning rivojlanish omillariga sezilarli darajada ta'sir o'tkazgan. Jamiyat hayotida raqamli iqtisodiyot va raqamli texnologiyalar muhim rol o'ynaydi.

**Tahlil va natijalar.** Ayniqsa, avtomatlashtirilgan tizimlar o'zining qulayligi bilan hayotimizda muhim va dolzarb ahamiyat kasb etib bormoqda. Boshqariladigan jarayonlarni avtomatlashtirilgan tizimlar orqali amalga oshirish, aholiga xizmat ko'rsatish sifati oshishi bilan bir qatorda aholining sarf xarajatlarini kamaytirib boradi. Bu esa albatta raqamli iqtisodiyot har bir aholi pog'onasiga ijobiy ta'sir ko'rsatadi. Joriy vaqtda aholimizning ko'pgina qismi internet tarmog'idan mobil qurilmalar asosida foydalanishini e'tiborga olib, aholi uchun xizmat ko'rsatayotgan ko'pgina sohalarda mobil avtomatlashtirilgan

tizimlarni ishlab chiqish kerak. Ayniqsa qishloq xo'jaligi mahsulotlarini avtomatlashtirilgan tizimlar orqali oldi sottisini amalga oshirish aholining eng ko'p foydalaniladigan sohalar sirasiga kiradi, bu sohada quyidagi vazifalar amalga oshirilsa maqsadga muvifiq bo'lar edi.Hozirgi vaqtda Respublikamiz hududlarida katta miqdordagi sifatli qishloq xo'jalik maxsulotlari yetishtirib kelinmoqda.

Chekka hududlardagi sifatli mahsulotlar to'g'risida ma'lumotlar tadbirkorlarga yetib bormay qolmoqda. Natijada ko'pchilik tadbirkor va dehqonlar sifatli faoliyat olib bora olmayapti yoki o'zlari vaqt ajratib tadbirkor dehqonni, dehqon esa tadbirkorni izlamoqda.Bu masalani hal etish uchun qishloq xo'jaligi mahsulotlarining sotuvini amalga oshuruvchi milliy tizimni ishlab chiqish va keng ommaga targ'ib etish kerak. Qishloq xo'jaligi maxsulotlarini onlain oldi sottisini amalga oshirish tizimining strukturaviy vazifasi quyidagich ko'rinishda bo'ladi.

**Xulosa va takliflar.** Yartilishi rejalashtirilayotgan ushbu tizim quyidagi 3 ta moduldan iborat taklifini bermoqdamiz:

- Administrator moduli quyidagi vazifalarni o'z ichiga oladi :

➢ Tizimdagi ma'lumotlarning umumiy monitoringini olib boradi, ya'ni tizim ma'lumotlar bazasidagi hajmi, serverdagi umumiy ma'lumot hajmini nazorat qilib boradi;

➢ Mahsulotlarning turkumini shakllantirib boradi va bu ma'lumotlar qidiruv jarayoni yengillashtirishga yordam beradi;

➢ Sotuvchi va xaridorning huquq va majburiyatlarini belgilaydi. Oldi sotdisi taqiqlangan mahsulotlarning sotuvini olib borishni taqiqlaydi;

➢ Tizim foydalanuvchilar tomonidan tizim bo'yicha qiziqtirgan va xatoliklarni oldini olish bo'yicha savollariga javob beradi;

- Sotuvchi moduli quyidagi vazifalarni o'z ichiga oladi:

✓ Sotuvchilar tizimdan ro'yxatdan o'tiladi. Izoh : bunda eng sodda va xavfsiz bo'lgan ro'yxatdan o'tish usullaridan foydalanilib, tizim foydalanuvchilari telefon raqamlari(telegram kabi) orqali identifikatsiyalanadi;

✓ Sotuvchilar o'zlari yetishtirgan mahsulotlarni va mahsulotining miqdorini belgilab sotish uchun shakllantirilgan turkum asosida e'lon beradi. Shuningdek mahsulotning suratlarini va mahsulotning qo'shimcha tavsifi haqidagi ma'lumotlarni joylashlari;

✓ Sotuvchilar o'zlarining shaxsiy profillariga ega bo'ladi. O'zlarining shaxsiy ma'lumotlarini nazorat qilib boradi. Shuningdek profilida oldi sotdilari e'lonlarining arxiv ma'lumotlari va joylashuvi haqidagi ma'lumotlar yuritilib boriladi;

- Xaridor moduli quyidagi vazifalarni o'z ichiga oladi:

❖ Xaridor ya'ni istalgan foydalanuvchi e'lonlarni ko'rish imkoniyatiga ega bo'ladi. E'lonlar orasidan o'zlari qidirgan mahsulot haqidagi ma'lumotlarni tez va oson topilishi uchun qulay imkoniyatlar yaratiladi, ya'ni qidiruvda bir necha parametrlar : turkumi, narxi va joylashuviga ega bo'ladi. Ayniqsa xaridorga joylashuv bo'yicha, ya'ni joylashgan joyiga yaqin bo'lgan ma'lumotlar tavsiya qilinadi.

❖ Xaridor oldindan qism to'lovlarini amalga oshirish mumkin. Rejalashtirilgan tizim orqali tadbirkorlar va maxsulot yetishtiruvchi fuqorolar ish faoliyatini sezilarli darajada osonlashtirish hamda xarajatlarini kamaytirish imkoniyati yaratiladi. Bu tizim nafaqat fuqorolarga, balkim statistik ma'lumotlar olib boruvchi tashkilotlar uchun ham xizmat qiladi. Barcha jarayonlarni raqamli texnologiyalar yordamida avtomatlashtirish orqali, yangi O'zbekistonni yanada rivojlantirish imkoniyati kengayadi. Boshqariladigan jarayonlarni avtomatlashtirilgan tizimlar orqali amalga oshirish, iqtisodiyotni tezkor rivojlanishi va aholiga sifatli xizmat ko'rsatish imkoniyatini beradi.

❖ Qishloq xo'jaligi maxsulotlarini avtomatlashtirilgan tizimlar orqali onlain oldi sottisini amalga oshirish natijasida, tadbirkorlar faoliyati va aholining yashash tarzi yaxshilanib boradi.

## Foydalanilgan adabiyotlar ro'yxati:

1. Akhatov A.R., Nazarov F. M. Methods of Implementation of Blockchain Technologies on the basis of Cryptographic protection for the Data processing System with Constraint and Lagging into Electronic Document Management. Herald of Computer and Information technologies. vol.10. P. 3–13. Moscow.2019.

2. Pedro Franco. The Blokcheyn. Understanding Bitinformation: Cryptography, Engineering and Economics. John Wiley & Sons, 2014. -288 p.